# තොරතුරු හා සන්නිවේදන තාක්ෂණය

## 8 ශ්‍රේණිය

## කියවීම් පොත

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරු පරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

| | |
|---|---|
| පී. එන්. අයිලප්පෙරුම | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**මෙහෙයවීම**

| | |
|---|---|
| ඩබ්ලිව් ඒ. නිර්මලා පියසීලි | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන), අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සම්බන්ධීකරණය**

| | |
|---|---|
| එස්. දක්ෂිණා කස්තුරිආරච්චි | නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| ආචාර්ය ප්‍රසාද් විමලරත්න | අංශාධිපති, සන්නිවේදන හා මාධ්‍ය තාක්ෂණ අධ්‍යයනාංශය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලයීය පරිගණක අධ්‍යයනායතනය, කොළඹ 07 |
| ආචාර්ය එච්. එල්. ප්‍රේමරත්න | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලයීය පරිගණක අධ්‍යයනායතනය, කොළඹ 07 |
| ආචාර්ය පී. එම්. ටී. බී. සන්දිරිගම | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, පරිගණක ඉංජිනේරු දෙපාර්තමේන්තුව, ඉංජිනේරු පීඨය, පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලය, පේරාදෙණිය |
| එස්. ඒ. එස්. ලොරෙන්සු හේවා | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, පරිගණක විද්‍යා අධ්‍යයනාංශය, රුහුණ විශ්වවිද්‍යාලය, මාතර |
| කේ. පී. එම්. කේ. සිල්වා | කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලයීය පරිගණක අධ්‍යයනායතනය, කොළඹ |
| එස්. දක්ෂිණා කස්තුරිආරච්චි | නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**ලේඛක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| ඒ. සුනිල් සමරවීර | ගුරු උපදේශක, කලාපීය පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථානය, කෑගල්ල |
| අයි. ආර්. එන්. එච්. කරුණාරත්න | මධ්‍යස්ථාන කළමනාකරු, කලාපීය පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථානය, ජනාධිපති විද්‍යාලය, මහරගම |
| කේ. වී. එස්. එම්. මොහාන්ලාල් | පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථාන උපදේශක, කලාපීය පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථානය, දෙණියාය මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, දෙණියාය |
| ඩබ්. එම්. ඒ. එස්. විජේසේකර | මධ්‍යස්ථාන කළමනාකරු (විශ්‍රාමික), හාලිඇල පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථානය, හාලිඇල |
| ටී. කේ. පල්ලියගුරුගේ | පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථාන උපදේශක, බප/ජය/ශ්‍රී යශෝධරා මහා විද්‍යාලය, පිට්ටුගල, මාලබේ |
| පී. ජේ. කේ. කහගල්ල | පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථාන උපදේශක, කලාපීය පරිගණක සම්පත් මධ්‍යස්ථානය, ශ්‍රී රාහුල බාලිකා විද්‍යාලය, මාලබේ |

**භාෂා සංස්කරණය**

| | |
|---|---|
| රංජිත් ඉලුප්පිටිය | නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**පිට කවර නිර්මාණය**

| | |
|---|---|
| චමින්ද හපුආරච්චි | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය**

| | |
|---|---|
| පී. ඒ. ඩී. නිසංසලා සඳමාලි | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

# පටුන



6 - 11 ශ්‍රේණි තොරතුරු හා සන්නිවේදන තාක්ෂණය පෙළපොත්වල අන්තර්ගත කරුණු සහ සිසුන්ගේ නිර්මාණශීලිත්වය වර්ධනය පිළිබඳ යෝජනා සහ ගුණදොස් feedbackicttextbook@gmail.com යන ලිපිනයට එවන්නේ නම් කෘතඥ වෙමු.

සංස්කාරක මණ්ඩලය

# 1 සංඛ්‍යා පද්ධති

මෙම පාඩමෙන් ඔබට,

- සංඛ්‍යා පද්ධතියක සංකේත
- සංඛ්‍යා පද්ධතියක පාදය
- ද්විමය සංඛ්‍යා පද්ධතිය
- දශමය සංඛ්‍යා පද්ධතිය
- දශමය සංඛ්‍යා ද්විමය සංඛ්‍යා බවට හැරවීම
- ද්විමය සංඛ්‍යා දශමය සංඛ්‍යා බවට හැරවීම
- ද්විමය සංකේත ඇසුරින් දත්ත නිරූපණය

පිළිබඳ අවබෝධයක් ලබා ගත හැකි ය.

## 1.1 සංඛ්‍යා පද්ධතිවල අවශ්‍යතාව

මිනිසා තම කාර්යයන් පහසුවෙන්, නිවැරදිව හා වඩාත් කාර්යක්ෂමතාවෙන් ඉටුකර ගැනීම සඳහා පරිගණක භාවිත කරයි. මිනිසාට සුපුරුදු භාෂාවලින් පරිගණකයට දත්ත හා උපදෙස් ලබා දුන්න ද ඒවා ඒ ආකාරයෙන් ම තේරුම් ගැනීමේ හැකියාවක් පරිගණකයට නොමැත. (රූපය 1.1 බලන්න.)

ඒ අනුව, මිනිසා විසින් ලබා දෙනු ලබන පාඨ (text), සංඛ්‍යා (numbers), රූප (image), ශබ්ද (sound) සහ වීඩියෝ වැනි සෑම ආකාරයක ම දත්ත සහ උපදෙස් පරිගණකය සංඛ්‍යාත්මක අගයයන් ලෙස හඳුනා ගනියි. (රූපය 1.2 බලන්න.)




රූපය 1.1 - පරිශීලක හා පරිගණකය




රූපය 1.2 - විවිධ දත්ත පරිගණක මතකය තුළ ද්විමය ආකාරයෙන් පවත්වා ගැනීම

## සංඛ්‍යා පද්ධතියක් යනු කුමක් ද?

සංඛ්‍යා පද්ධතියක් යනු සංඛ්‍යා ලිවීමට භාවිත කළ හැකි ක්‍රමවේදයකි. සංඛ්‍යා පද්ධති කිහිපයක් පවතියි. එක් එක් සංඛ්‍යා පද්ධතිය සඳහා නිශ්චිත සංකේත ප්‍රමාණයක් යොදා ගැනේ.

## 1.2 විවිධ සංඛ්‍යා පද්ධති

කිසියම් සංඛ්‍යාවක් අයත් වන්නේ කුමන සංඛ්‍යා පද්ධතියකට දැයි දැක්වීමට එහි පාදය යොදා ගනු ලැබේ. සංඛ්‍යා පද්ධතියේ ඇති එකිනෙකට වෙනස් වූ සංකේත (symbols) ගණන එහි පාදය (base) වේ.

අප විසින් අධ්‍යයනය කළ යුතු සංඛ්‍යා පද්ධති හතරක් ඇත. එම සංඛ්‍යා පද්ධතිවල සංකේත හා පාදය පහත 1.1 වගුවේ සඳහන් පරිදි වේ.

වගුව 1.1 - විවිධ සංඛ්‍යා පද්ධති

| සංඛ්‍යා පද්ධතිය (number system) | සංකේත (symbols) | පාදය (base) |
|---|---|---|
| ද්විමය (Binary) | 0, 1 | 2 |
| අෂ්ටමය (Octal) | 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7 | 8 |
| දශමය (Decimal) | 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8, 9 | 10 |
| ෂඩ් දශමය (Hexadecimal) | 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8, 9, A, B, C, D, E, F | 16 |



සටහන - 8 ශ්‍රේණියේ දී ද්විමය සංඛ්‍යා සහ දශමය සංඛ්‍යා පද්ධති පමණක් අධ්‍යයනය කෙරේ.

## 1.3 සංඛ්‍යාවක පාදය දැක්වීම

සංඛ්‍යාවක් අයත් වන සංඛ්‍යා පද්ධතිය දැක්වීමට එහි පාදය යොදා ගැනේ. සංඛ්‍යාවට දකුණු පස පහළ කෙළවරේ පාදය දක්වනු ලැබේ.

උදා - ද්විමය සංඛ්‍යා - $101_2$, $111011_2$     අෂ්ටමය සංඛ්‍යා - $101_8$, $573_8$

දශමය සංඛ්‍යා - $101_{10}$, $47_{10}$     ෂඩ් දශමය සංඛ්‍යා - $101_{16}$, $7B_{16}$



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 1.1 බලන්න.

## 1.4 දශමය සංඛ්‍යා පද්ධතිය

මිනිසාට හුරුපුරුදු සංඛ්‍යා පද්ධතිය දශමය (decimal) සංඛ්‍යා පද්ධතිය වේ. අපි මෙහි සංකේත ඉලක්කම් ලෙස හැඳින්වීමට පුරුදු වී සිටිමු. සියලු අංක ගණිතමය කටයුතු සඳහා මිනිසා දශමය සංඛ්‍යා භාවිත කරයි.

දශමය සංඛ්‍යා පද්ධතියේ සංකේත - 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8, 9

සංඛ්‍යාවක් ලියන විට එහි සංකේත පිහිටන ස්ථානය අනුව සංඛ්‍යාවේ වටිනාකම වෙනස් වේ.

උදා - 1, 2, 3 යන සංකේත යොදා ගනිමින් ලිවිය හැකි සංඛ්‍යා පහත දැක්වේ.




දශමය සංඛ්‍යාවක් සෑදී ඇති ආකාරය අධ්‍යයනය කරමු.

**231, ගණක රාමුවක නිරූපණය කිරීම**

| 100 | 10 | 1 |
|---|---|---|
| සියයේ ඒවා | දහයේ ඒවා | එකේ ඒවා |
| $10^2$ | $10^1$ | $10^0$ |

**231 විහිදුවා දැක්වීම**




උදා - $231_{10}$ $= 2 \times 10^2 + 3 \times 10^1 + 1 \times 10^0$

$= 2 \times 100 + 3 \times 10 + 1 \times 1$

$= 200 + 30 + 1$

$= 231$

$10^0$, $10^1$, $10^2$ ... මගින් දශමය සංකේතවල ස්ථානීය අගය නිරූපණය කෙරේ.



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 1.2 බලන්න.

## 1.5 ද්විමය සංඛ්‍යා පද්ධතිය

එකිනෙක වෙනස් සංකේත දෙකක් පමණක් භාවිත කෙරෙන සංඛ්‍යා පද්ධතිය, ද්විමය (binary) සංඛ්‍යා පද්ධතිය ලෙස හැඳින්වේ. එම සංකේත දෙක 0 හා 1 වේ.

ද්විමය සංඛ්‍යා පද්ධතියේ සංකේත - 0, 1

ද්විමය සංකේත වන 0 හෝ 1, බිටුවක් (bit) ලෙස නම් කර ඇත.

**Bit = B**inary dig**it** → 0 හෝ 1

ද්විමය සංඛ්‍යාවක් සෑදී ඇති ආකාරය අධ්‍යයනය කරමු.




$2^0, 2^1, 2^2$ ... මගින් ද්විමය සංකේතවල ස්ථානීය අගය නිරූපණය කෙරේ.

## 1.6 යම්කිසි සංඛ්‍යාවක් එක් සංඛ්‍යා පද්ධතියකින් වෙනත් සංඛ්‍යා පද්ධතියකට හැරවීමේ අවශ්‍යතාව

අප විසින් පරිගණකයට දෙනු ලබන සියලු ආදාන පරිගණකය තුළ ද්විමය ආකාරයෙන් පවත්වා ගැනේ. තව ද පරිගණකය තුළ ද්විමය ආකාරයෙන් පවතින දත්ත සකස් කර තොරතුරු ලෙස ප්‍රතිදානය කරනු ලබන්නේ පාඨ, රූප, ශබ්ද, වීඩියෝ වැනි ආකාරවලිනි.

පරිශීලක විසින් යතුරු පුවරුවෙන් ආදානය කරනු ලබන සංඛ්‍යාවක් පරිගණකය තුළ සටහන් කෙරෙනුයේ එහි ද්විමය ස්වරූපයෙනි. එහෙත් එය නැවත පරිශීලකයාට පෙනෙන ලෙස සංදර්ශකයේ දිස් කරනුයේ දශමය ලෙසිනි. (රූපය 1.3)




රූපය 1.3 - සංඛ්‍යාවක් දශමය ලෙස ආදානය කළ විට ද්විමය ආකාරයට හැරවීම

එබැවින් යම්කිසි සංඛ්‍යාවක් එක් සංඛ්‍යා පද්ධතියක සිට වෙනත් සංඛ්‍යා පද්ධතියකට හැරවීම අපට වැදගත් වේ.

## 1.6.1 දශමය සංඛ්‍යා ද්විමය සංඛ්‍යා බවට හැරවීම

දශමය සංඛ්‍යාව දෙකෙන් බෙදා ඉතිරි අගය සටහන් කරමින් අවසානයේ ඉතිරි අගය ලෙස 0 ලැබෙන තෙක් දිගින් දිගට ම බෙදනු ලැබේ. ඉන් පසු ව අවසානයට ලද බිටුවේ සිට මුලින් ම ලද බිටුව දක්වා සටහන් කරනු ලැබේ.

උදා - $13_{10}$ සංඛ්‍යාව ද්විමය සංඛ්‍යාවක් බවට හැරවීම

```
2 | 13
   2 | 6   - 1
      2 | 3   - 0
         2 | 1   - 1
             0   - 1
```

**$13_{10} = 1101_2$**

| බෙදීම | ලබ්ධිය | ශේෂය |
|---|---|---|
| 13/2 | 6 | 1 |
| 6/2 | 3 | 0 |
| 3/2 | 1 | 1 |
| 1/2 | 0 | 1 |

උදා - $34_{10}$ සංඛ්‍යාව ද්විමය සංඛ්‍යාවක් බවට හැරවීම




| බෙදීම | ලබ්ධිය | ශේෂය |
|---|---|---|
| 34/2 | 17 | 0 |
| 17/2 | 8 | 1 |
| 8/2 | 4 | 0 |
| 4/2 | 2 | 0 |
| 2/2 | 1 | 0 |
| 1/2 | 0 | 1 |

උදා - $49_{10}$ සංඛ්‍යාව ද්විමය සංඛ්‍යාවක් බවට හැරවීම




| බෙදීම | ලබ්ධිය | ශේෂය |
|---|---|---|
| 49/2 | 24 | 1 |
| 24/2 | 12 | 0 |
| 12/2 | 6 | 0 |
| 6/2 | 3 | 0 |
| 3/2 | 1 | 1 |
| 1/2 | 0 | 1 |



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 1.3 බලන්න.

## 1.6.2 ද්විමය සංඛ්‍යා දශමය සංඛ්‍යා බවට හැරවීම

ද්විමය සංඛ්‍යාවේ එක් එක් බිටුවට අනුරූපීව දෙකෙහි බලයෙන් එම බිටුවෙහි අගය ගුණ කර ලැබෙන අගයයන් එකතු කිරීමෙන් දශමය අගය ගණනය කරනු ලබයි. (රූපය 1.4 බලන්න)

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ද්විමය සංඛ්‍යාව (binary) | 1 | 0 | 1 | 0 | 1 | 0 | 0 | 0 |
| | × | × | × | × | × | × | × | × |
| ස්ථානීය අගය | 128 | 64 | 32 | 16 | 8 | 4 | 2 | 1 |
| දශමය සංඛ්‍යාව (decimal) | 128 | 0 | 32 | 0 | 8 | 0 | 0 | 0 |
| | 128 + | 0 + | 32 + | 0 + | 8 + | 0 + | 0 + | 0 = 168 |

$10101000_2 = 168_{10}$

රූපය 1.4 - ද්විමය සංඛ්‍යා දශමය සංඛ්‍යා බවට හැරවීම

| 2 හි බල |
| --- |
| $2^0 = 1$ |
| $2^1 = 2$ |
| $2^2 = 4$ |
| $2^3 = 8$ |
| $2^4 = 16$ |
| $2^5 = 32$ |
| $2^6 = 64$ |
| $2^7 = 128$ |
| $2^8 = 256$ |
| $2^9 = 512$ |
| $2^{10} = 1024$ |

උදා 1 -

$2^4$ $2^3$ $2^2$ $2^1$ $2^0$

$$
\begin{aligned}
1\ 0\ 1\ 1\ 1 &= 1\times2^4 + 0\times2^3 + 1\times2^2 + 1\times2^1 + 1\times2^0 \\
&= 1\times16 + 0\times8 + 1\times4 + 1\times2 + 1\times1 \\
&= 16 + 0 + 4 + 2 + 1 \\
&= 23_{10}
\end{aligned}
$$

**$10111_2 = 23_{10}$**

උදා 2 -

$2^4$ $2^3$ $2^2$ $2^1$ $2^0$

$$
\begin{aligned}
1\ 0\ 0\ 1\ 0 &= 1\times2^4 + 0\times2^3 + 0\times2^2 + 1\times2^1 + 0\times2^0 \\
&= 1\times16 + 0\times8 + 0\times4 + 1\times2 + 0\times1 \\
&= 16 + 0 + 0 + 2 + 0 \\
&= 18_{10}
\end{aligned}
$$

**$10010_2 = 18_{10}$**

උදා 3 -

$2^4$ $2^3$ $2^2$ $2^1$ $2^0$

$$
\begin{aligned}
1\ 1\ 1\ 1\ 1 &= 1\times2^4 + 1\times2^3 + 1\times2^2 + 1\times2^1 + 1\times2^0 \\
&= 1\times16 + 1\times8 + 1\times4 + 1\times2 + 1\times1 \\
&= 16 + 8 + 4 + 2 + 1 \\
&= 31_{10}
\end{aligned}
$$

**$11111_2 = 31_{10}$**



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 1.4 බලන්න.

## 1.7 පරිගණකය 0 සහ 1 භාවිතයෙන් දත්ත නිරූපණය කිරීම




පරිගණකය "ON" හෝ "OFF" යන අවස්ථාවලින් සමන්විත විද්‍යුත් සංඥා භාවිත කරයි. "ON" අවස්ථාව "1" මගින් ද, "OFF" අවස්ථාව, "0" මගින් ද නිරූපණය කෙරේ. ඒ අනුව පරිගණකය දත්ත නිරූපණය කරන්නේ 0 හා 1 හි අනුක්‍රමයක් (බිටු රටාවක්) ආකාරයෙනි.

අප විසින් පරිගණකයට ආදානය කරනු ලබන පාඨ, ශබ්ද හා රූප ආදි දත්ත සහ උපදෙස් පරිගණක මතකය තුළ තැන්පත් වන්නේ ද්විමය බිටු අනුක්‍රම වශයෙනි. එබැවින් පරිගණකය සියලු ම ආකාරයේ දත්ත සැකසීමට පෙර ද්විමය ආකාරයට හැරවීම කළ යුතු වේ.

උදා -




ඒ අනුව සියලු ම ආදාන පරිගණකය තුළට ද්විමය ආකාරයෙන් ලබාගෙන ද්විමය ආකාරයෙන් සකසා එම තොරතුරු පාඨ, රූප, ශබ්ද හා වීඩියෝ ආකාරයට ම අදාළ ප්‍රතිදාන උපාංග වෙත ලබා දෙයි.

| | |
|---|---|
| **ආදාන** | පාඨ, රූප, ශබ්ද ආදි ලෙස දත්ත ලබාගැනීම |
| **සැකසීම** | ද්විමය ආකාරයෙන් දත්ත සැකසීම |
| **ප්‍රතිදාන** | ද්විමය ආකාරයේ සිට නැවත, පාඨ, රූප, ශබ්ද ආදි ලෙස ලබාදීම |

පරිගණකය තුළ සියලු කාර්යයන් 0 (OFF) හා 1 (ON) යන අවස්ථා දෙක අනුසාරයෙන් ක්‍රියාත්මක වේ. දත්ත ද්විමය ආකාරයෙන් පරිගණකයේ ප්‍රධාන මතකය වෙත ලබා ගැනේ. ඉන් අනතුරුව එම ද්විමය බිටු රටාව සකසනය වෙත යවා එය හඳුනාගෙන සැකසීමෙන් පසු නැවත මතකය වෙත යොමු කෙරේ. ඉන් පසුව අදාළ ප්‍රතිදාන උපාංගය වෙත යොමු කෙරේ. ඒ අනුව පරිගණකයේ සියලු ආදාන, සැකසුම හා ප්‍රතිදාන කාර්යයන්ට අදාළ ද්විමය ආකාරයේ පවතින දත්ත පරිගණකයේ සංරචකවලට ගලා යන ආකාරය රූපය 1.5 මගින් දැක්වේ.




රූපය 1.5 - පරිගණක පද්ධතිය තුළ ද්විමය දත්ත හුවමාරු වීම

පරිගණකයට යතුරු පුවරුව, ඩිජිටල් කැමරාව වැනි ආදාන උපක්‍රම ඔස්සේ දත්ත ඇතුළත්වීම, ප්‍රධාන මතකය තුළ තාවකාලිකවත්, දෘඪ තැටිය තුළ ස්ථිරවත් තැන්පත් කර ගැනීම, සකසනය මගින් දත්ත සැකසීම සහ සකසන ලද දත්ත (තොරතුරු) ප්‍රතිදාන උපක්‍රම වෙත යැවීම යන කාර්යයන් සියල්ල 0 හා 1 යන අවස්ථා දෙක ඇසුරින් සිදුකෙරේ.



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 1.5 බලන්න.

## සාරාංශය

| සංඛ්‍යා පද්ධතිය | ද්විමය (binary) | දශමය (decimal) |
|---|---|---|
| සංකේත | 0, 1 | 0, 1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8, 9 |
| පාදය (base) | 2 | 10 |
| සංඛ්‍යා නිරූපණ උදාහරණයක් | $111010_2$ | $367_{10}$ |
| යම්කිසි සංඛ්‍යාවක් එක් පද්ධතියක සිට අනෙක් පද්ධතියට හැරවීම සිදුකරනු ලබන ආකාරය | ද්විමය සිට දශමය දක්වා<br>1 1 0 1 1 0 0 1<br>$1 \times 2^0 = 1 \times 1 = 1$<br>$0 \times 2^1 = 0 \times 2 = 0$<br>$0 \times 2^2 = 0 \times 4 = 0$<br>$1 \times 2^3 = 1 \times 8 = 8$<br>$1 \times 2^4 = 1 \times 16 = 16$<br>$0 \times 2^5 = 0 \times 32 = 0$<br>$1 \times 2^6 = 1 \times 64 = 64$<br>$1 \times 2^7 = 1 \times 128 = 128$<br>1 + 8 + 16 + 64 + 128 = 217 | දශමය සිට ද්විමය දක්වා<br>ශේෂය<br>2 \| 156<br>2 \| 78 - 0<br>2 \| 39 - 0<br>2 \| 19 - 1<br>2 \| 9 - 1<br>2 \| 4 - 1<br>2 \| 2 - 0<br>2 \| 1 - 0<br>0 - 1<br>**$156_{10} = 10011100_2$** |



# 2 මෙහෙයුම් පද්ධතිය භාවිතයෙන් පරිගණකයක් වින්‍යාස කිරීම සහ සිටුවම් කිරීම

මෙම ඒකකය හැදෑරීමෙන් ඔබට,

- පරිගණකයක දිනය, වේලා කලාපය (time zone), වේලාව, මුදල් ඒකක, සංඛ්‍යා සහ ඒවායේ ආකෘති සිටුවම් කිරීම (format settings)
- පරිගණක ගොනු ගුණාංග වින්‍යාසය (file attribute configuration)
- පරිගණකයක ගොනු සෙවීම (file searching)
- පරිගණකයක දෘඪාංග සරල දෝෂ, දෝෂාවේක්ෂණය කර විසඳීම
- පරිගණක මෘදුකාංග සරල දෝෂ, දෝෂාවේක්ෂණය කර විසඳීම

යන කරුණු පිළිබඳ අවබෝධයක් ලැබෙනු ඇත.

## 2.1 පරිගණකයක දිනය, වේලා කලාපය, මුදල් ඒකක සහ සංඛ්‍යා ආකෘති සිටුවම් කිරීම



පරිගණකයක වඩාත් ඵලදායී ක්‍රියාකාරිත්වයක් සඳහා එහි දිනය, වේලා කලාපය, වේලාව, මුදල් ඒකක, සංඛ්‍යා සහ ඒවායේ ආකෘති (formats) ආදි දත්ත එය භාවිත කරනු ලබන රටට ගැළපෙන ලෙස සිටුවම් කර තැබීම වැදගත් ය.

## 2.1.1 පරිගණකයක දිනය, වේලා කලාපය, වේලාව

**පරිගණකයක දිනය, වේලා කලාපය සහ වේලාව සිටුවම් කිරීමේ වැදගත්කම**

පහත දැක්වෙන කාර්යයවල දී ඇති විය හැකි බාධක ඉවත් කර ගැනීමට ඉන් හැකිවේ.

- මෘදුකාංග ස්ථාපනය කිරීම (install) හෝ ඒවා යාවත්කාලීන කිරීම (update)
- යෙදුම් මෘදුකාංග සමග කටයුතු කිරීමේ දී යම් මෘදුකාංගයක් නියමිත වේලාවක දී ක්‍රියාත්මක වීම, වසා දැමීම, යාවත්කාලීන වීම යන කරුණු සඳහා උපලේඛන කිරීම (scheduling)
- මෙහෙයුම් පද්ධතිය යාවත්කාලීන කිරීම (update)
- මෘදුකාංග බලපත්‍ර සක්‍රිය කිරීම (activation)



**පරිගණකයක දිනය සහ වේලාව**

මෙහෙයුම් පද්ධතිය විසින් ගොනු සුරැකීම, ගොනු සෙවීම, සිහි කැඳවීම, ව්‍යාපාර ලිපි යැවීම් යනාදියේ දී පරිගණකයේ දිනය සහ වේලාව භාවිත කරන බැවින් පරිගණකයේ දිනය සහ වේලාව නිවැරදි ව සකස් කර පවත්වා ගෙන යාම වැදගත් ය.



**පරිගණකයක වේලා කලාපය**

ජාත්‍යන්තර සම්මතයට අනුව ලෝකයේ රටවල් වේලා කලාපවලට බෙදා ඇත. වේලා කලාප නීතිමය, වාණිජ සහ සමාජ අරමුණු සඳහා අනන්‍ය වූ සම්මත වේලාවන් පවත්වාගෙන යයි.

උදා - ශ්‍රී ලංකාවේ වේලාව පෙ.ව 6.00 වන විට එංගලන්තයේ වේලාව පෙ.ව 1.30 වේ.

### මුදල් ඒකක සහ ඒවායේ ආකෘති




පරිගණකයක සාමාන්‍යයෙන් සිටුවම් (default setting) කර ඇත්තේ මෙහෙයුම් පද්ධතිය නිපදවූ රටේ මුදල් ඒකකයයි.

එම නිසා අප රටේ භාවිතයට අදාළ මුදල් ඒකකය අප සකසා ගත යුතු ය.

### සංඛ්‍යා ලිවීමේ ආකෘති

ජාත්‍යන්තර වශයෙන් භාවිත කරනු ලබන සංඛ්‍යා සහ මුදල් ලිවීමේ සම්මත ආකෘති නොතිබීම අන්තර්ජාලය හරහා කරන කටයුතුවල දී බාධක බවට පත් විය හැකි ය.



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 2.1 බලන්න.

## 2.1.2 පරිගණකයක ගොනු ගුණාංග

පරිගණකයක ඇති සෑම ගොනුවකට ම අදාළ වූ ගුණාංග (attributes) කිහිපයක් ඇත. ඒවා පහත රූපය 2.1 න් දැක්වේ.




රූපය 2.1 - ගොනු ගුණාංග



**සටහන** - ගොනුවේ දිගුවෙන් එහි ප්‍රවර්ගය දැක්වේ. උදාහරණයක් ලෙස එය පරිගණකයේ ක්‍රියාත්මක කළ හැකි (executable) ගොනුවක් ද pdf ගොනුවක් ද ආදි වශයෙනි.

**ගොනු ගුණාංගවල ප්‍රයෝජන මොනවා ද?**

- ගොනුව පිළිබඳ වැදගත් විස්තර ගොනු ගුණාංග මගින් ලබා දේ. තව ද ගොනුවේ අයිතිවාසිකම් වෙනස් කිරීමෙන් පහත දෑ කළ හැකි ය.
  - ගොනුව දර්ශනය නොවී සඟවා තබා ගැනීම (hidden) කළ හැකි ය.
  - ගොනුව ආරක්ෂා කර ගැනීමේ ක්‍රියාවක් ලෙස අන් අයට ගොනුව දර්ශනය වුව ද සංස්කරණය කිරීමේ හැකියාව වැළැක්වීම (read only) කළ හැකි ය.



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 2.2 බලන්න.

## 2.1.3 පරිගණකයක ගොනු සෙවීම (file search)



පරිගණකයක සුරකින ලද ගොනුවක් පසුව නැවත විවෘත කිරීමට අවශ්‍ය වූ විටෙක එම ගොනුවේ නම හෝ සුරකි ස්ථානය හෝ අමතක වුව හොත් එම ගොනුව සොයා ගැනීම සඳහා ගොනු සෙවීම (file search) යොදා ගත හැකි ය.

මේ සඳහා විවිධ ක්‍රම මෙහෙයුම් පද්ධතිය තුළ ඇති අතර ගොනුවේ නම (file name), ගොනු දිගුව (file extension), සුරකින ලද දිනය වැනි උපකාරක මගින් ගොනු සොයා ගැනීම උදාහරණ ලෙස දැක්විය හැකි ය.

සාමාන්‍යයෙන් ගොනුවක ප්‍රවර්ගය (file type) අපට අමතක නොවේ. එලෙස ම ගොනු නාමයේ දිගුව (file extension) මගින් ගොනුවේ ප්‍රවර්ගය දක්වන බැවින් එම උපකාරකය භාවිත කර ගොනුවක් සොයන ආකාරය ක්‍රියාකාරකමක් ලෙස කර බලමු.



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 2.3 බලන්න.

## 2.2 පරිගණකවල මූලික දෝෂාවේක්ෂණය (Troubleshooting) සහ නඩත්තුව (Maintenance)

පරිගණකය සමග කටයුතු කරන ඔබට බොහෝ විට මුහුණදීමට සිදු වන මූලික ගැටලු වර්ග දෙකක් ඇත. අපි ඒවා හඳුනා ගනිමු.




මුලින් ම අපි දෘඪාංග ආශ්‍රිත දෝෂ මොනවා දැයි විමසා බලමු.

පරිගණකයක දෘඪාංග දෝෂ හඳුනා ගැනීමට එයට අනෙකුත් උපාංග සම්බන්ධ කරන කෙවෙනි (ports) හඳුනා ගැනීම වැදගත් ය (රූපය 2.2 බලන්න).



| | | |
|---|---|---|
| 1 | PS2 කෙවෙනිය | යතුරු පුවරුව/මූසිකය සඳහා |
| 2 | VGA කෙවෙනිය | VGA සම්බන්ධකය සහිත සංදර්ශකය සඳහා |
| 3 | DVI කෙවෙනිය | DVI සම්බන්ධකය සහිත සංදර්ශකය සඳහා |



| | | |
|---|---|---|
| 4 | HDMI කෙවෙනිය | සංදර්ශකය සඳහා රූපවාහිනියක් සම්බන්ධ කරන විට යොදා ගත හැකි ය. මෙම රැහැන් මගින් ශ්‍රව්‍ය සහ දෘශ්‍ය (audio and video) ආදාන සහ ප්‍රතිදාන කළ හැකි ය. |
| 5 | USB | පරිගණකයට සම්බන්ධ කළ හැකි USB වර්ගයේ සම්බන්ධක සහිත සියලු උපාංග සඳහා |
| 6 | RJ45 ඊතර්නෙට් කෙවෙනිය | පරිගණක ජාලගත කිරීමට යොදා ගන්නා RJ45 සම්බන්ධක සහිත රැහැන් සඳහා |
| 7 | eSata කෙවෙනිය | බාහිර ආචයන (external storage) උපාංග සඳහා |
| 8 | HD Audio කෙවෙනිය | ඉහළ තත්ත්වයේ ශ්‍රව්‍ය සඳහා |
| 9 | Display කෙවෙනිය | පරිගණකයට ඩිජිටල් සංදර්ශක සඳහා වන VGA සහ DVI වැනි වෙනත් දර්ශක සම්ප්‍රදායන්ට වඩා උසස් කාර්ය සාධනයක් ලබා දීම සඳහා |

රූපය 2.2 - පරිගණකයක කෙවෙනි

ඉහත දැක්වෙන කෙවෙනිවලට අමතරව මේස පරිගණකවල මෙන් ම උකුළු පරිගණකවල, ටැබ් සහ ජංගම දුරකතනවල ඇති කෙවෙනි කිහිපයක් පහත රූපය 2.3 හි දක්වා ඇත. අපි එම කෙවෙනි ද හඳුනා ගනිමු.



| | |
|---|---|
| Parallel කෙවෙනිය | මුද්‍රකය සඳහා බොහෝ විට භාවිත වේ. එහෙත් නවීන මුද්‍රකවල ඇත්තේ USB සම්බන්ධක රැහැන් නිසා නවීන පරිගණකවලින් මෙම කෙවෙනිය ඉවත් කර ඇත. |
| Micro USB කෙවෙනිය | ජංගම දූරකථන, MP 3 ධාවක, photo printer, ඩිජිටල් කැමරා වැනි සුහුරු උපාංග සම්බන්ධ කිරීමට යොදාගැනේ. |
| SD card reader | SD card කියවීම සඳහා භාවිත කෙරේ. උකුළු පරිගණක ටැබ් වැනි උපකරණවල දක්නට ලැබේ. |

රූපය 2.3 - පරිගණක කෙවෙනි

පරිගණකයට සම්බන්ධ කරන විවිධ උපාංග සඳහා භාවිත කෙරෙන කෙවෙනි ගණනාවක් ම අපි හඳුනාගතිමු. විවිධ උපාංගවල දෝෂාවේක්ෂණය සඳහා මෙම දැනුම ඉතා වැදගත් වේ. දැන් අපි පරිගණකයට සම්බන්ධ කර ඇති විවිධ උපාංගවල දෝෂ ගවේෂණය කර ඒවාට විසඳුම් සොයමු.



## 2.2.1 දෘඪාංග දෝෂ

**දෘඪාංග සරල දෝෂ සඳහා උදාහරණ**

- පරිගණකය ක්‍රියාත්මක නොවීම
- යතුරු පුවරුව (keyboard) ක්‍රියාත්මක නොවීම
- මූසිකය (mouse) ක්‍රියාත්මක නොවීම
- සංදර්ශකය (monitor) ක්‍රියාත්මක නොවීම
- නාදක (speakers) ක්‍රියාත්මක නොවීම
- ජාලය හා සම්බන්ධ නොවීම

**ගැටලුව 01 :** පරිගණකය බල ගැන්වීමේ බොත්තම (power button) එබූ විට පරිගණකය ක්‍රියාත්මක නොවීම.




**අනතුරුදායකයි !!!**

මෙම පාඩමට අදාළ යම් යම් ක්‍රියාකාරකම් අතර විදුලිය සම්බන්ධව කරන ක්‍රියාකාරකම්වල දී දැඩි අවධානයකින් යුතුව ගුරුතුමාගේ හෝ ගුරුතුමියගේ හෝ අධීක්ෂණය යටතේ කටයුතු කරන්න.

විදුලි රැහැන් පරීක්ෂා කිරීමේ දී ප්‍රධාන විදුලි සැපයුම විසන්ධි කරන්න.

මෙවැනි අවස්ථාවක දී කළ යුත්තේ කුමක් ද?

**විසඳුම 01 :**

පරිගණකයට විදුලිය සපයන ප්‍රධාන කෙවෙනියේ සිට පරිගණකය දක්වා විදුලිය සපයන රැහැන් සහ සම්බන්ධක නිවැරදිව සම්බන්ධ කර ඇති දැයි පරීක්ෂා කිරීම.

පරිගණකයට විදුලිය සපයා ඇත්තේ අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයක් (UPS) හරහා හෝ ඍජුව ම හෝ විය හැකි ය.

**පියවර 1** බිත්තියේ ප්‍රධාන සැපයුමෙන් විදුලිය විසන්ධි කරන්න.



**පියවර 2** අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයට විදුලිය සපයන රැහැනේ පේනුව (plug) අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයට හොඳින් සවිකර ඇති දැයි පරීක්ෂාකර බලන්න. එමෙන් ම අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයේ සිට පරිගණකයට විදුලිය සපයන රැහැනේ පේනුව අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයට හොඳින් සම්බන්ධ කර තිබේ දැයි පරීක්ෂා කර බලා එසේ නොමැති නම් හොඳින් සම්බන්ධ කරන්න.



**පියවර 3** අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගයේ සිට එන රැහැන් පරිගණකයට සහ සංදර්ශකයට හොඳින් සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කරන්න. සමහර අවස්ථාවල දී පරිගණකයේ පද්ධති ඒකකය (system unit) එකෙන් සංදර්ශකයට විදුලිය සපයා තිබිය හැකි ය. එවැනි අවස්ථාවක නම් එම විදුලි රැහැනේ දෙකෙළවර හොඳින් සම්බන්ධ කර ඇති දැයි පරීක්ෂා කර බලා එසේ නොමැති නම් හොඳින් සම්බන්ධ කරන්න.





**පියවර 4** ඉහත සඳහන් සියල්ල නිවැරදි නම් ප්‍රධාන සැපයුමෙන් විදුලිය සන්ධි කර අනවරත විදුලි සැපයුම් උපාංගය ක්‍රියාත්මක කරන්න.





**පියවර 5** ඉන් පසුව පරිගණකය බල ගන්වන්න. බොහෝ විට පරිගණකය ක්‍රියාත්මක විය හැකි ය. තව දුරටත් පරිගණකය බල ගැන්වීම කළ නොහැකි නම් කාර්මික ශිල්පියෙකුගේ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

**විසඳුම 02 :**

ප්‍රධාන සැපයුමෙන් ඍජුව ම විදුලිය සපයා ඇත්නම් පහත දැක්වෙන පිළිවෙළට විදුලි සම්බන්ධතාව පරීක්ෂා කර බලන්න.

**පියවර 1** බිත්තියේ ප්‍රධාන සැපයුමෙන් විදුලිය විසන්ධි කරන්න.



**පියවර 2** ප්‍රධාන සැපයුමෙන් එන රැහැන්, පරිගණකයට සහ සංදර්ශකයට හොඳින් සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කරන්න. එසේ නොමැති නම් හොඳින් සම්බන්ධ කරන්න.





**පියවර 3** ඉහත සඳහන් සියල්ල නිවැරදි නම් ප්‍රධාන සැපයුමෙන් විදුලිය සන්ධි කරන්න.



**පියවර 4** ඉන් පසුව පරිගණකය බල ගන්වන්න. බොහෝ විට පරිගණකය ක්‍රියාත්මක විය හැකි ය. තව දුරටත් පරිගණකය බල ගැන්වීම කළ නොහැකි නම් කාර්මික ශිල්පියෙකුගේ සහය ලබා ගත යුතු වේ.

**ගැටලුව 02 :** යතුරු පුවරුව හෝ මූසිකය හෝ ක්‍රියාත්මක නොවීම

**විසඳුම 01 :**

පරිගණකය නැවත ආරම්භ (restart) කරන්න. නව ඇරඹුමේ දී, අක්‍රිය වී තිබූ යතුරු පුවරුව හෝ මූසිකය හෝ ක්‍රියාත්මක දැයි බලන්න. බොහෝ විට ක්‍රියාත්මක වේ. එසේ නොමැති නම් පහත ක්‍රියාකාරකම් කරන්න.

**විසඳුම 02 :**

**පියවර 1** පරිගණකය shut down කරන්න.

**පියවර 2** යතුරු පුවරුවේ සහ මූසිකයේ පේනු, කෙවෙනිවලට නිසියාකාරව සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කිරීමට පහත පියවර අනුගමනය කරන්න.

සම්බන්ධ කිරීමට යොදා ඇති කෙවෙනිය අනුව යතුරු පුවරු සහ මූසික වර්ග දෙකක් ඇත. ඒවා නම් USB සහ PS 2 යන වර්ග දෙකකි.

i. USB වර්ගය නම් පහත දැක්වෙන ආකාරයට USB පේනුව හොඳින් කෙවෙනියට සම්බන්ධ කරන්න.



ii. PS 2 යතුරු පුවරුව සහ මූසිකයක් නම් PS 2 පේනු හොඳින් කෙවෙනිවලට සම්බන්ධ කරන්න.



ඉහත පියවර නිවැරදිව අවසන් කළේ නම් පරිගණකය නැවත පණගන්වා බලන්න. බොහෝ දුරට මෙම උපාංග ක්‍රියාත්මක විය යුතු ය. එසේ නොවුණහොත් ඔබේ යතුරු පුවරුවේ දෝෂයක් තිබේ දැයි දැන ගැනීම සඳහා වෙනත් යතුරු පුවරුවක් හෝ මූසිකයක් හෝ සම්බන්ධ කර බලන්න. ඒවා ක්‍රියාත්මක නොවන්නේ නම් කාර්මික ශිල්පියෙකුගේ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

**ගැටලුව 03 :** සංදර්ශකය (monitor) ක්‍රියාත්මක නොවීම

**විසඳුම :**

**පියවර 1** සංදර්ශකයේ පණගැන්වීමේ බොත්තම ක්‍රියාත්මක කර තිබේ දැයි බලන්න. එසේ නොමැති නම් ක්‍රියාත්මක කරන්න. එවිට ද සංදර්ශකය ක්‍රියාත්මක නොවේ නම් පහත පියවරට යන්න.

**පියවර 2** පරිගණකය නැවත ආරම්භ (restart) කරන්න. නව ඇරඹුමේ දී, අක්‍රිය වී තිබූ සංදර්ශකය ක්‍රියාත්මක දැයි බලන්න. එසේ නොමැති නම් සම්බන්ධ නිවැරදි දැයි පරීක්ෂා කිරීමට පහත පියවර අනුගමනය කරන්න.

**පියවර 3** ඔබගේ පරිගණකයේ සංදර්ශකයට දත්ත සපයන රැහැන් වර්ගය හඳුනාගෙන නිවැරදි කෙවෙනියට හොඳින් සම්බන්ධ කරන්න. ඒවා, VGA, DVI හෝ HDMI විය හැක. එසේනම් පහත දැක්වෙන ආකාරයට නිවැරදිව සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කර බලන්න.



VGA

DVI

HDMI

**පියවර 4** සංදර්ශකයට විදුලිය සපයන රැහැන පහත දැක්වෙන ආකාරයට නිවැරදිව සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කර බලන්න.



**පියවර 5** ඉහත පියවර සියල්ල නිවැරදිව අවසන් කළේ නම් පරිගණකය නැවත පණ ගැන්වූ විට බොහෝ දුරට සංදර්ශකය ක්‍රියාත්මක වනු ඇත. එසේ නොවුණහොත් ඔබේ සන්දර්ශකයේ දෝෂයක් තිබේ දැයි දැන ගැනීම සඳහා වෙනත් සංදර්ශකයක් සම්බන්ධ කර බලන්න. එවිට ද ක්‍රියාත්මක නොවන්නේ නම් කාර්මික ශිල්පියෙකුගේ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

**ගැටලුව 04 :** නාදක (speakers) ක්‍රියාත්මක නොවීම

**විසඳුම :**

**පියවර 1** නාදකවල ඇති ශබ්ද පාලකය මගින් ශබ්දය අවම කර ඇති දැයි බලා එය උපරිමය දෙසට කරකවන්න. එවිට ද ශබ්දයක් නොමැති නම් පහත පියවරට යන්න.



**පියවර 2** පරිගණක මෙහෙයුම් පද්ධතිය මගින් ශබ්දය අවම කර හෝ අක්‍රිය කර හෝ ඇති දැයි බැලීමට ඔබේ පරිගණක තිරයේ යට කෙළවරේ ඇති Task Bar එකෙහි දකුණු කෙළවරේ ඇති නාදකයක රූපය මත දෙවරක් ක්ලික් කිරීමෙන් හඬ පාලකය ලබාගත හැකි ය. එහි ඇති slider එක එහා මෙහා කර හඬ අඩු වැඩි කරගත හැකි ය. එසේ හඬ වැඩි කළ පසුත් හඬ නැති නම් පහත පියවරට යන්න.




**පියවර 3**

පරිගණකය සහ නාදක සම්බන්ධ කරන රැහැන් නාදකවල තාක්ෂණය අනුව වෙනස් වේ. ඔබේ නාදක පද්ධතිය HD Audio තාක්ෂණය සහිත නම් පහත දැක්වෙන රූපයේ ආකාරයට වර්ණ අනුව රැහැන් නිවැරදිව සම්බන්ධ වී ඇති දැයි පරීක්ෂා කර බලන්න. එසේ නොමැති නම් නිවැරදිව සම්බන්ධ කරන්න.




ඔබේ නාදක පද්ධතිය ප්‍රකාශ අංකිත ශ්‍රව්‍ය (optical digital audio) තාක්ෂණය සහිත නම් සම්බන්ධ කළ යුත්තේ එක රැහැනකි. එය පහත දැක්වෙන රූපයේ ආකාරයට නිවැරදි කෙවෙනියට සම්බන්ධ කරන්න.





**පියවර 4** බොහෝ නාදක සඳහා විදුලිය වෙන ම ලබා දිය යුතු ය. ඒ සඳහා වෙන ම විදුලි රැහැනක් නාදකයට සවි කර ඇත. එය විදුලි පේනුවකට සවි කර විදුලිය ලබා දී ඇති දැයි බලන්න. එසේ නොමැති නම් විදුලිය ලබා දෙන්න.



**පියවර 5** ඉහත පියවර නිවැරදිව අවසන් කළේ නම් පරිගණකය නැවත පණගන්වා බලන්න, බොහෝ දුරට නාදක ක්‍රියාත්මක වනු ඇති. එසේ නොවුණහොත් ඔබේ නාදකවල දෝෂයක් තිබේ දැයි දැන ගැනීම සඳහා වෙනත් නාදක කට්ටලයක් සම්බන්ධ කර බලන්න. එවිට ද ක්‍රියාත්මක නොවන්නේ නම් පහත පියවර ක්‍රියාත්මක කරන්න.

**පියවර 6** පරිගණකයේ ශ්‍රව්‍ය ධාවක මෘදුකාංගය (audio device driver) නිවැරදිව ස්ථාපිත කර නොමැති නම්, නිවැරදි ධාවක මෘදුකාංගය ස්ථාපිත කළ යුතු ය. මේ සඳහා ඔබ ගුරුතුමාගේ හෝ ගුරුතුමියගේ හෝ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

**පියවර 7** ඉහත සියලු පියවර අසාර්ථක නම් කාර්මික ශිල්පියෙකුගේ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

### ගැටලුව 05 : පරිගණකය ජාලය හා සම්බන්ධ නොවීම

**සටහන** - පරිගණකයක් ජාලයක් හා සම්බන්ධ වන්නේ ජාලයට අයත් ස්විචයේ (network switch) සිට එන RJ45 සම්බන්ධකය සහිත ජාල රැහැනකින් ය. මෙම රැහැන සම්බන්ධ කිරීමට පරිගණකයේ ඊතර්නෙට් අතුරු මුහුණතක් ඇත.

**විසඳුම :**

**පියවර 1** මෙම සම්බන්ධය නිවැරදි ව සිදු වී ඇති දැයි පහත දැක්වෙන ආකාරයට පරීක්ෂා කර බලන්න. එසේ නොමැති නම් නැවත නිවැරදිව සම්බන්ධ කරන්න. නිවැරදිව සම්බන්ධ වූ විට ඊතර්නෙට් කවුළුවේ කුඩා විදුලි බුබුළක් දැල්වෙනු ඇත.



RJ45 සම්බන්ධකය

පරිගණකයේ අතුරු මුහුණත

**පියවර 2** ඉහත පියවර අනුගමනය කළ විට ද ජාලයට සම්බන්ධ නොවේ නම්, ඔබේ පරිගණක තිරයේ යට කෙළවරේ ඇති Task Bar එකෙහි දකුණු කෙළවරේ ඇති පරිගණකයක රූපය මත Right ක්ලික් කිරීමෙන් ලැබෙන මෙනුවේ "Troubleshoot Problems" මත ක්ලික් කරන්න. එවිට මෙමෙහෙයුම් පද්ධතිය මගින් දෝෂාවේක්ෂණය කර ජාල සම්බන්ධය නිවැරදි කර දෙනු ඇත.




**සටහන** - පරිගණක ජාලයකට සම්බන්ධ වීමට නම් රැහැන සම්බන්ධ කිරීමට අමතරව සිටුවම් කළ යුතු බොහෝ දේ ඇත. එම කටයුතු සඳහා අවසර ලැබෙන්නේ පරිපාලක ගිණුමකින් ජාලයට ඇතුළත් වුව හොත් පමණි. එබැවින් එම සිටුවම් නිවැරදි කර ගැනීමට ඔබේ ගුරුතුමාගේ හෝ ගුරුතුමියගේ හෝ සහාය ලබා ගන්න.

## 2.2.2 මෘදුකාංග දෝෂ

මෘදුකාංග දෝෂ වර්ග දෙයාකාරයකි. එය පහත 2.4 රූපයෙන් දැක්වේ.




රූපය 2.4 - මෘදුකාංග දෝෂ

### යෙදුම් මෘදුකාංග

යම් කිසි කාර්යයක් පරිගණකය ආශ්‍රිතව ඉටු කර ගැනීම සඳහා යොදා ගන්නා මෘදුකාංග යෙදුම් මෘදුකාංග වේ.

උදා - වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංග (word processing software)
පැතුරුම්පත් මෘදුකාංගය (spreadsheet software)
වෙබ් අතිරික්සුව (web browser)
රූප සකස් කිරීමේ මෘදුකාංගය (photo editing software)

### යෙදුම් මෘදුකාංග දෝෂ

- ක්‍රියාත්මක කිරීමට නොහැකිවීම
- විවෘත වුව ද ප්‍රතිචාර නොදැක්වීම
- සම්පූර්ණ අතුරු මුහුණත නොපෙනීම
- විවෘත වීමට බොහෝ වේලාවක් ගැනීම සහ ඉතා මන්දගාමී වීම
- පරිශීලක විධාන මත ක්‍රියාත්මක නොවීම
- මෙහෙයුම් පද්ධතිය නිසියාකාරව ක්‍රියාත්මක නොවීම

**විසඳුම 01 :**

බොහෝ ගැටලුවලට සරල ම විසඳුම වන මෘදුකාංගය වසා දමා (close) නැවත විවෘත කිරීම සිදු කරන්න. එසේ කිරීමෙන් ප්‍රතිඵලයක් නොලැබේ නම් ඊළඟ පියවරට යන්න.

**විසඳුම 02 :**

මෘදුකාංගය ඔබගේ පරිගණකයේ පිරිවිතරවලට සහ මෙහෙයුම් පද්ධතියට අනුකූල දැයි (compatible) විමසා බලන්න. මෘදුකාංග අනුකූලත්වය (software compatibility) යනු එක ම පරිගණකයේ හෝ පරිගණක ජාලයකින් හෝ සම්බන්ධ වන විවිධ පරිගණකවල සමහර මෘදුකාංග එක පරිගණක පරිසරයකට අනුකූල විය හැකි අතර වෙනත් පරිසරයකට අනුකූල නොවිය හැකි ය. උදාහරණ ලෙස Windows මෙහෙයුම් පද්ධතිය තුළ ක්‍රියා කරන සමහර මෘදුකාංග Mac මෙහෙයුම් පද්ධතිය තුළ ක්‍රියා නොකරයි. එබැවින් මෘදුකාංගය ඔබේ පරිගණකයට අනුකූල දැයි විමසා බලන්න. එසේ අනුකූල නම් ඊළඟ පියවරට යන්න.

**විසඳුම 03 :**

මෘදුකාංගය බලපත්‍ර සහිත මෘදුකාංගයක් ද යන්න විමසා බලන්න. එසේත් නැති නම් නොමිලේ භාවිත කිරීමට දී තිබූ කාලය (trial period) අවසාන දැයි විමසා බලන්න. බලපත්‍ර නැති හෝ බලපත්‍ර කාලය නිම වූ මෘදුකාංග භාවිතයේ දී ගැටලු ඇති වේ. එසේ නොමැති නම් ඊළඟ පියවරට යන්න.

**විසඳුම 04 :**

යෙදුම් මෘදුකාංගය පිළිසකර (repair) කරන්න. ඉන් පසු පරිගණකය නැවත ආරම්භ (restart) කර මෘදුකාංගය විවෘත කර බලන්න.

**විසඳුම 05 :**

පරිගණකයේ ස්ථාපිත කර ඇති අක්‍රිය වූ මෘදුකාංගය අස්ථාපනය (uninstall) කර නැවත ස්ථාපනය (install) කරන්න. ඉහත 4 සහ 5 විසඳුම් සඳහා ඔබගේ ගුරුතුමාගේ හෝ ගුරුතුමියගේ හෝ සහාය ලබා ගත යුතු වේ.

**ගැටලුව :** යෙදුම් මෘදුකාංගවල නිතර සිදු විය හැකි ඉහත සඳහන් දෝෂ නිවැරදි කර ගැනීමට හැකි වුව ද සමහර අවස්ථාවල දී වයිරස මගින් ඇති කරන බලපෑම මත ද එම දෝෂ ඇති විය හැකි ය. එය ද සැලකිල්ලට ගෙන එම දෝෂ ඉවත් කරන්නේ කෙසේ දැයි බලමු.

**විසඳුම :**

ප්‍රතිවයිරස (anti-virus) මෘදුකාංගයක් මගින් පරිගණකය සුපරීක්ෂණය (scan) කරන්න. ඉන් පසු පරිගණකය නැවත ආරම්භ (restart) කර මෘදුකාංගය විවෘත කර බලන්න.



**සටහන** - පරිගණක වෛරසයක් යනු පරිගණක පද්ධතියට හානි පමුණුවන, දත්ත විනාශ කරන වෛරස පිටපත් ප්‍රතිනිර්මාණය (replicate) කිරීමේ හැකියාවක් ඇති අනිෂ්ට කේතයකි (malicious code).

## මෙහෙයුම් පද්ධතියේ දෝෂ

පරිගණකයක මෙහෙයුම් පද්ධතියේ ඇති වන දෝෂ නිසා පරිශීලකයාට බොහෝ දුෂ්කරතා සිදු විය හැකි ය. මේවා නම්,

- පරිගණකය ආරම්භ වීමට බොහෝ වෙලාවක් ගතවීම.
- සියලු ම කාර්යයන් ඉතා මන්දගාමී වීම
- පරිශීලක විධාන මත ක්‍රියාත්මක නොවීම
- ආරම්භක තිරය (Desktop) හිස්වීම

**ගැටලුව 01 :** පරිගණකය මන්දගාමී වීම

සටහන - පරිගණකයක ආරම්භක වැඩසටහන් (startup programs) සංඛ්‍යාව විශාල වීමත් ප්‍රධාන ආචයනය අනවශ්‍ය මෘදුකාංග සහ ගොනු මගින් පිරී පැවතීමත් නිසා පරිගණකය මන්දගාමී විය හැක. මේ සඳහා විසඳුම් පහත දැක්වේ. එම විසඳුම් සඳහා පරිපාලක ගිණුමකින් පරිගණකයට පූරණය විය යුතු ය. එබැවින් මේ සියල්ල ඔබගේ ගුරුතුමා හෝ ගුරුතුමිය හෝ විසින් ආදර්ශනය කරනු ඇත.

**විසඳුම :**

**පියවර 1** ආරම්භක වැඩසටහන් (startup programs) අතරින් අවශ්‍ය නොවන වැඩසටහන් ඉවත් කරන්න. එවිට පරිගණකය ආරම්භ වීමේ වේගය වැඩි වේ.

**පියවර 2** අනවශ්‍ය ගොනු ඉවත් කරන්න. මේ සඳහා මෙහෙයුම් පද්ධතියේ ඇති (Disk Cleanup) මෙවලම භාවිත කළ හැකි ය.

**පියවර 3** ඉහත සියල්ල කළ පසුත් ප්‍රතිඵලයක් නොලැබේ නම්, මෙහෙයුම් පද්ධතිය පිළිසකර (repair) කරන්න.

**පියවර 4** එය ද අසාර්ථක නම් මෙහෙයුම් පද්ධතිය ප්‍රතිස්ථාපනය (re-install) කරන්න.

**ගැටලුව 02 :** ආරම්භක තිරය හිස්වීම

සටහන - මෙහෙයුම් පද්ධතියේ යම් දෝෂයක් නිසා හෝ සිටුවම්වල (settings) වෙනස් වීමක් හෝ නිසා මෙසේ (desktop icons) නොපෙනී යාමට පුළුවන.

**විසඳුම 01 :**

Windows 10 මෙහෙයුම් පද්ධතියේ desktop තිරය දර්ශනය කළ හැකි ආකාර (modes) දෙකක් ඇත. ඒවා නම්,

a. Tablet ආකාරය
b. පුද්ගල පරිගණක (PC) ආකාරය වේ.

මෙම සිටුවම Tablet ආකාරයට හරවා තිබුණ හොත් desktop icons නොපෙනේ. එබැවින් එම සිටුවම සඳහා පහත සඳහන් පියවර අනුගමනය කරමු.

**පියවර 1** පරිගණක තිරයේ task bar එකෙහි දකුණු කෙළවර ඇති (වෙලාවට වමෙන්) කථන බැලුම (speech balloon) මත ක්ලික් කරන්න.




**පියවර 2** එවිට Windows action center විවෘත වේ. එහි පහත සෘජුකෝණාස්‍රාකාර බොත්තම් කිහිපයක් දිස්වේ. එම බොත්තම් අතරින් Tablet mode බොත්තම මත ක්ලික් කිරීමෙන් Tablet ආකාරයෙන් PC ආකාරයට මාරුවිය හැකි ය. එසේ PC ආකාරයට මාරු වූ විට desktop icons නැවත දිස් වනු ඇත.




**විසඳුම 02 :**

ඉහත ක්‍රියාකාරකම කළ පසුවත් desktop icons නොපෙනේ නම්, සමහර විට desktop icons දර්ශනය වීම අබල (disable) කර තිබිය හැකි ය. එසේ නම් එය නැවත බල ගැන්වීමට (enable) කිරීමට පහත සඳහන් පියවර අනුගමනය කරන්න.

**පියවර 1** පරිගණක තිරයේ හිස් අවකාශයක මූසිකය right ක්ලික් කරන්න. එවිට ලැබෙන මෙනුවේ View මත ක්ලික් කළ විට පහත රූපයේ දැක්වෙන ආකාරයට අතුරු මෙනුවක් ලැබේ.



**පියවර 2** එම අතුරු මෙනුවේ "Show desktop icons" මත ක්ලික් කරන්න. එවිට show desktop icons ඉදිරියෙන් " √ " ලකුණ වැටී එය බල ගැන්වේ. දැන් ඔබේ තිරය මත desktop icons දිස් වනු ඇත.

**විසඳුම 03 :**

ඉහත විසඳුම්වලින් පසුව ද ඔබගේ පරිගණක තිරය හිස් නම් මෙහෙයුම් පද්ධතියේ දෝෂයක් නිසා එසේ විය හැකි ය. එම දෝෂ විසඳීමට පරිපාලක ගිණුමකින් පරිගණකයට පූරණය (log in) විය යුතු නිසා ඔබගේ ගුරුතුමාගේ හෝ ගුරුතුමියගේ හෝ සහාය ලබාගත යුතු වේ.



ක්‍රියාකාරකම 2.4 සහ 2.5 සඳහා වැඩපොත බලන්න.

**සාරාංශය**

මෙහෙයුම් පද්ධතිය භාවිතයෙන් පරිගණකයක වින්‍යාසය (configuration) සැකසීම සහ සිටුවම් (setting) කිරීම සිදු කළ හැක.

- මෙහෙයුම් පද්ධතිය විසින් ගොනු සුරැකීම, ගොනු සෙවීම, සිහි කැඳවීම්, ව්‍යාපාර ලිපි යැවීම් යනාදියේ දී පරිගණකයේ දිනය සහ වේලාව භාවිත කරන බැවින් පරිගණකයේ දිනය සහ වේලාව නිවැරදිව සකස් කර පවත්වා ගෙන යාම වැදගත්ය.
- ජාත්‍යන්තර සම්මතයට අනුව ලෝකයේ රටවල් වේලා කලාපවලට බෙදා ඇත. වේලා කලාප නීතිමය, වාණිජ සහ සමාජ අරමුණු සඳහා අනන්‍ය වූ සම්මත වේලාවක් පවත්වා ගෙන යනු ලබයි.
- මුදල් ඒකක සහ ඒවායේ සංකේත තම රටේ භාවිතය අනුව සකසා ගත යුතු ය.
- ජාත්‍යන්තර වශයෙන් භාවිත කෙරෙන සංඛ්‍යා සහ මුදල් ලිවීමේ සම්මත ආකෘති ඇත.

පරිගණකයක ගොනු ගුණාංග කිහිපයකි;

- ගොනුව සුරැකී ඇති ස්ථානය
- අවසන් වරට ගොනුවෙහි වෙනස්කම් කළ දිනය
- ගොනුවේ ප්‍රවර්ගය
- ගොනුවේ විශාලත්වය
- ගොනුව නිර්මාණය කළ දිනය
- ගොනුව ප්‍රවේශ කළ හැකි යම් අයිතිවාසිකම්

- පරිගණකයක සුරකින ලද ගොනුවක් පසුව නැවත විවෘත කිරීමට අවශ්‍ය වූ විටෙක එම ගොනුවේ නම හෝ සුරැකි ස්ථානය හෝ අමතක වුවහොත් එම ගොනුව සොයා ගැනීම සඳහා ගොනු සෙවීම (file search) යොදා ගත හැකි ය.
- පුද්ගල පරිගණකයට සම්බන්ධ කරන අනෙකුත් උපාංග පරිගණකයට සම්බන්ධ කරන මුහුණත් කෙවෙනි (ports) ඇත.
- පරිගණකය සමග කටයුතු කරන ඔබට බොහෝ විට මුහුණදීමට සිදු වන මූලික දෝෂ වර්ග දෙකක් ඇත.
    - දෘඪාංග සරල දෝෂ
    - මෘදුකාංග සරල දෝෂ
- දෘඪාංග සරල දෝෂ
    - යතුරු පුවරුවේ හෝ මූසිකයේ හෝ දෝෂ
    - සංදර්ශකයේ දෝෂ
    - නාදකවල දෝෂ
    - පරිගණකය ජාලයට සම්බන්ධ නොවීමේ දෝෂය
- මෘදුකාංග සරල දෝෂ
    - මෙහෙයුම් පද්ධතියේ ඇති වන දෝෂ
    - යෙදුම් මෘදුකාංගවල ඇති වන දෝෂ
- පරිගණක වෛරසයක් යනු පරිගණක පද්ධතියට හානි පමුණුවන, දත්ත විනාශ කරන වෛරස පිටපත් ප්‍රතිනිර්මාණය (replicate) කිරීමේ හැකියාවක් ඇති අනිෂ්ට කේතයකි (melware).

# 3 වදන් සැකසීම

මෙම ඒකකය හැදෑරීමෙන් ඔබට,

- වදන් සැකසීම යනු කුමක් ද යන්න පිළිබඳව හා
- වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංගයක් භාවිතයෙන්
  - ලේඛනයක් නිර්මාණය කිරීම, විවෘත කිරීම, ගබඩා කිරීම සහ වසා දැමීම
  - පාඨ හැඩසව් කිරීම
  - ගොනු/වස්තු ඇතුළත් කිරීම
  - වගුවක් ඇතුළත් කිරීම
  - අක්ෂර වින්‍යාසය හා ව්‍යාකරණ පරීක්ෂා කිරීම හා
  - ලැයිස්තු සකස් කිරීම

පිළිබඳ අවබෝධයක් ලැබෙනු ඇත.



වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංගය මගින් ලේඛන නිර්මාණය කිරීම වදන් සැකසීම නම් වේ. වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංගය යෙදුම් මෘදුකාංගයකි. මෙම මෘදුකාංගය මගින් නිර්මාණය කළ හැකි ලේඛන බොහෝ ය. උදාහරණ කිහිපයක් පහත 3.1 රූපයෙන් දැක්වේ.




රූපය 3.1 - වදන් සැකසුම මගින් සැකසිය හැකි ලේඛන

වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංගයක් භාවිත කරමින් ලේඛන නිර්මාණය කිරීමේ දී යොදා ගනු ලබන මෙවලම් රැසකි. ඒවායෙහි කාර්යයන් හඳුනා ගනිමු.




කරන ලද ක්‍රියාවක් අවලංගු කිරීමට - Undo
අකුරු, පින්තූර ආදිය පිටපත් කිරීමට - Copy
පිටපත් කළ හෝ කපාගත් හෝ අකුරු, පින්තූර ආදිය ඇලවීමට - Paste
ABC
අවලංගු කරන ලද ක්‍රියාව නැවත කිරීමට - Redo
අකුරු, පින්තූර ආදිය කපා ගැනීමට - Cut
වචනවල සහ වාක්‍යවල අක්ෂර වින්‍යාසය සහ ව්‍යාකරණ නිවැරදි කර ගැනීමට


අකුරු හැඩසව් කිරීමේ මෙවලම් - Text Formatting Tools
අකුරුවල ප්‍රමාණය වෙනස් කිරීමට - Size
මාතෘකාව
අනුමාතෘකාව
සාමාන්‍ය අකුරු
අකුරු තද පැහැ ගැන්වීමට - Bold
අකුරු පාට කිරීමට - Color
අකුරු ඇල කිරීමට - Italic
පේළියේ පහළට ගැනීමට Subscript - (උදා - $CO_2$)
Font
12
B
I
U
A
අකුරු වර්ග - Font
Times New Roman
Cambria
Nirmala UI
දිරිසබාමපජඑයස
යටින් ඉරක් ඇඳීමට - Underline
අකුරු විශේෂ කර පෙන්වීමට - Highlight
පේළියෙන් ඉහළට ගැනීමට Superscript - (උදා - $2^2$, $2^3$)





ක්‍රියාකාරකම් සඳහා වැඩපොතේ ක්‍රියාකාරකම 3.1, 3.2, 3.3, 3.4 සහ 3.5 බලන්න.





ක්‍රියාකාරකම් සඳහා වැඩපොතේ ක්‍රියාකාරකම 3.6, 3.7, 3.8, 3.9 සහ 3.10 බලන්න.

## සාරාංශය

- වදන් සැකසීමේ මෘදුකාංගයක් භාවිත කරමින් ලිපි, සඟරා, සහතික පත්‍ර, අයදුම් පත්‍ර ආදි තවත් බොහෝ ලේඛන සකස් කළ හැකි ය. මෙය වදන් සැකසීම යනුවෙන් හැඳින්වේ.
- නව ලේඛන New, විවෘත කිරීම Open, තැන්පත් කිරීම Save, මුද්‍රණය Print, මුද්‍රණ පෙර දසුන Print Preview, පෙර ක්‍රියාව Redo, ආපසු ක්‍රියාව Undo, කැපීම Cut, පිටපත් කිරීම Copy, ඇලවීම paste, Spelling and Grammar ආදිය පොදු මෙවලම් ය.
- Size, Color, Bold, Italic, Underline, Highlight, Font, Superscript, Subscript ආදිය අකුරු හැඩසව් කිරීමේ මෙවලම් ය.
- Left align, Center, Right align, Justify, Bullets, Numbering, line spacing, shading ආදිය ඡේද එකෙල්ල කිරීමේ මෙවලම් ය.
- Pictures, Tables, Shapes, Text boxes, Clip art, Word art ලේඛනයට එකතු කර ගත හැකි දේ ය.



# 4 ක්‍රමලේඛ ගොඩනැගීම

මෙම ඒකකය හැදෑරීමෙන් ඔබට,

- ගැටලු විශ්ලේෂණය කිරීම
- තේරීම් පාලන ව්‍යුහ
- එදිනෙදා ගැටලුවලට ගැලීම් සටහන් ඇසුරින් විසඳුම් දැක්වීම
- Scratch මෘදුකාංගය ඇසුරින් අනුක්‍රමය හා තේරීම් පාලන ව්‍යුහ සහිත වැඩසටහන් සැකසීම
- ජංගම හා සුහුරු උපාංගවල යෙදුම්

පිළිබඳ අවබෝධයක් ලබා ගැනීමට හැකි වනු ඇත.

## 4.1 ගැටලුව විශ්ලේෂණය කිරීම

විශ්ලේෂණය යනු යම් දෙයක් පරීක්ෂාවකට ලක්කර සරල කොටස්වලට වෙන් කිරීමයි. එසේ වෙන් කළ පසු ඒ පිළිබඳ විග්‍රහයක් කිරීම පහසු වනු ඇත.

නිදසුනක් ලෙස ලිපිද්‍රව්‍ය අලෙවි සලකින් නිකුත් කළ පහත දැක්වෙන බිල්පත සලකමු.

එක් එක් අයිතමය සඳහා වන මුදල ගණනය කිරීමට අයිතමය, ප්‍රමාණය සහ ඒකක මුදල අවශ්‍ය වේ. මෙම බිල සැකසීමේ ක්‍රියාවලිය සඳහා අවශ්‍ය දෑ ආදාන ලෙස සැලකේ. එක් එක් අයිතමයෙන් මිල දී ගත් මුළු ප්‍රමාණය සඳහා වන මුදලත්, බිල්පතේ මුළු එකතුවත් සොයා ගැනීම ක්‍රියාවලිය වේ. එක් එක් අයිතමය සඳහා මුදල හා බිල්පතේ එකතුව ප්‍රතිදානය වේ.

ඒ අනුව ඉහත බිල්පත විශ්ලේෂණය කර ආදාන, ප්‍රතිදාන හා ක්‍රියාවලිය හඳුනා ගනිමු.

ලදුපත
**ABC පොත්හල**
දිනය - ....................

| අයිතමය | ප්‍රමාණය | ඒකක මිල | මුදල රු. |
|---|---|---|---|
| පිටු 200 | 1 | 150.00 | 150.00 |
| පිටු 80 | 4 | 55.00 | 220.00 |
| කාබන් පෑන් | 3 | 15.00 | 45.00 |
| | | | |
| එකතුව | | | 415.00 |

**ආදානය :** අයිතමයේ නම, ප්‍රමාණය, ඒකක මිල

**ක්‍රියාවලිය :** මිලට ගත් අයිතමයක් සඳහා
ගෙවිය යුතු මුදල = ප්‍රමාණය × ඒකක මිල
බිල්පතේ එකතුව = බිල්පතේ සඳහන් අයිතම සඳහා ගෙවිය යුතු මුදල්වල එකතුව

**ප්‍රතිදානය :** ගෙවිය යුතු මුළු මුදල

ක්‍රමලේඛ ගොඩනැගීම සඳහා ගැටලුවක් විශ්ලේෂණය කර ආදාන (input), ක්‍රියාවලිය (process) සහ ප්‍රතිදාන (output) හඳුනා ගැනීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. (රූපය 4.1 බලන්න.)




රූපය 4.1 - ගැටලුව විශ්ලේෂණය

> සටහන - ක්‍රමලේඛය ගොඩනැගීම සඳහා ගැටලුව විශ්ලේෂණය කළ යුතු ය.

ගැටලුවක් විශ්ලේෂණය කර ආදාන, ක්‍රියාවලිය සහ ප්‍රතිදාන හඳුනා ගනිමු.

**උදාහරණ 1**

**ගැටලුව :** පැරණි ජාතික හැඳුනුම්පත් අංකය දී ඇති විට පුද්ගලයා උපන් වර්ෂය සොයා ගැනීම

**ආදානය :** ජාතික හැඳුනුම්පත් අංකය

987654321V

**ක්‍රියාවලිය :** ජාතික හැඳුනුම්පත් අංකයේ මුල් ඉලක්කම් 02 වෙන් කර ගැනීම

**ප්‍රතිදානය :** උපන් වර්ෂය

**උදාහරණ 2**

**ගැටලුව :** පෑන් 5ක් මිල දී ගැනීමට ගෙවිය යුතු මුදල සෙවීම

**ආදානය :** පෑනක මිල

**ක්‍රියාවලිය :** ගෙවිය යුතු මුදල ගණනය කිරීම
(ගෙවිය යුතු මුදල = පෑනක මිල × 5)

**ප්‍රතිදානය :** ගෙවිය යුතු මුදල




රූපය 4.2 - පෑන්



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 4.1 බලන්න.

## 4.2 පාලන ව්‍යුහ

ඇල්ගොරිතම මගින් කිසියම් ගැටලුවක් විසඳීම සඳහා අනුගමනය කළ යුතු පියවර සියල්ල අනුපිළිවෙළින් දක්වනු ලැබේ. ඇල්ගොරිතම ගොඩ නැගීමට භාවිත කරන පාලන ව්‍යුහ (control structures) තුනක් ඇති බවත් ඒවා අනුක්‍රමය (sequence), තේරීම (selection) හා පුනර්කරණය (repetition) ලෙස හඳුන්වනු ලබන බවත් ඔබ 7 වන ශ්‍රේණියේ දී අධ්‍යයනය කර ඇත. (7 ශ්‍රේණියේ 5 වන පරිච්ඡේදය බලන්න.)

පාලන ව්‍යුහ 3 කි.

1. අනුක්‍රමය (sequence)
2. තේරීම (selection)
3. පුනර්කරණය (repetition)



සටහන - ගැලීම් සටහනක ආදාන හා ප්‍රතිදාන කොටුවකින් ද ක්‍රියාවලි කොටුවකින් ද දක්වනු ලැබේ.

### 4.2.1 අනුක්‍රමය

අනුක්‍රමය (sequence) යනු ඇල්ගොරිතමයක එකක් පසුපස එකක් මුල සිට අග දක්වා පියවර වශයෙන් සිදුවීමයි.

ඉහත දෙවන උදාහරණය මගින් විශ්ලේෂණය කළ ගැටලුවට අදාළ අනුක්‍රමය සහිත ගැලීම් සටහන 1 හා Scratch ක්‍රමලේඛය 1 පහත දැක්වේ.




ගැලීම් සටහන 1 - පෑන් 5 ක මිල සෙවීම

Scratch ක්‍රමලේඛය 1 - පෑනක මිල දී ඇති විට පෑන් 5 ක මිල සෙවීම

පෑනක මිල price_per_pen යන විචල්‍යය මගින් ද, ගෙවිය යුතු මුදල payment යන විචල්‍යය මගින් ද දක්වා ඇත.

## 4.2.2 තේරීම

තේරීම් (selection) පාලන ව්‍යුහය මගින් ඇල්ගොරිතමයක අඩංගු ප්‍රකාශ අතරින් තෝරාගත් ප්‍රකාශයක්/ප්‍රකාශ ක්‍රියාත්මක වීම හෝ ක්‍රියාත්මක නොවීම හෝ තීරණය කරන අවස්ථා දක්වනු ලැබේ. ක්‍රියාත්මක වීම හෝ නොවීම හෝ තීරණය වන්නේ ඒ හා සම්බන්ධ කොන්දේසියක් තෘප්ත වීම හෝ නොවීම හෝ අනුව ය.

නිදසුනක් ලෙස ක්‍රීඩා සඳහා වෙන් කළ කාලච්ඡේදයේ දී වර්ෂා දිනයක් නම් පුස්තකාලයට යන ලෙස ද, වර්ෂා දිනයක් නොවන්නේ නම් ක්‍රීඩාපිටියට යන ලෙස ද සිසුන්ට උපදෙස් ලබා දෙන අවස්ථාව සලකමු.

ගැලීම් සටහන්වල තේරීම් පාලන ව්‍යුහය දැක්වීමට තීරණ කොටුව (decision box) යොදා ගැනේ (රූපය 4.3 බලන්න). තේරීමට අදාළ කොන්දේසිය සත්‍ය වූ විට ''ඔව්'' (Yes) දිශාවට ද, අසත්‍ය වූ විට ''නැත'' (No) දිශාවට ද යොමු වේ. තීරණ ගැනීම දැක්වීම සඳහා 4.4 රූපය යොදා ගත හැකි ය.



රූපය 4.3 - තේරීම් පාලන ව්‍යුහය



රූපය 4.4 - අද වැසි සහිත දිනයක් ද නැද්ද යන්න තීරණය වීම

**උදාහරණ 1** ඉහත අවස්ථාව ගැලීම් සටහනක දැක්වීම



ගැලීම් සටහන 2 - කාලගුණ තත්ත්වය අනුව ක්‍රීඩාපිටිය හෝ පුස්තකාලයට හෝ යාම

**උදාහරණ 2** නාගයින් සහ ඉණිමං ක්‍රීඩාව කරන විට තීරණ ගැනීම

නාගයින් සහ ඉණිමං යනු තනි ක්‍රීඩකයකුට හෝ කණ්ඩායමකට හෝ තරග කළ හැකි ජනප්‍රිය ක්‍රීඩාවකි. මෙහි ආරම්භය (1) සිට අවසානය (36) දක්වා කොටු සංඛ්‍යාවක් ඇත. සෑම ඉණිමගක ම සහ සෑම නාගයකුගේ ම දෙකෙළවර කිසියම් කොටු දෙකකට සම්බන්ධ කර ඇත. (රූපය 4.5 බලන්න.)




රූපය 4.5 - නාගයින් සහ ඉණිමං පෙත

දාදු කැටය උඩ දමන සෑම වාරයක දී ම පිළිපැදිය යුතු උපදෙස් කිහිපයකි.

1. දාදු කැටයේ ඉහළට පිහිටි මුහුණතේ ඇති අගය බලා ගන්න.
2. එම අගයට සමාන කොටු ගණනක් අනුපිළිවෙළින් ඉදිරියට ඉත්තා ගෙන යන්න.
3. ඉත්තා ඉණිමගක පාමුල කොටුවට පැමිණියේ නම් එහි ඉහළ කෙළවර පිහිටි කොටුව දක්වා ඉත්තා ඉහළට ගෙන යන්න.
4. ඉත්තා නාගයකුගේ හිස සහිත කොටුවට පැමිණියේ නම් එම නාගයාගේ වලිගය නිමවන කොටුව දක්වා ඉත්තා පහළට ගෙන යන්න.




මෙම කොන්දේසි (conditions) ඔස්සේ 36 වන කොටුවට ඉත්තා ගිය විට ජය ලැබේ. දාදු කැටය පෙරළෙන එක් වාරයක් තුළ සිදු කළ යුතු කාර්යයට අදාළ ගැලීම් සටහන පහත දැක්වේ. (ගැලීම් සටහන 3 බලන්න.)




ගැලීම් සටහන 3 - නාගයින් සහ ඉණිමං ක්‍රීඩාව

**උදාහරණ 3** ප්‍රශ්නයක නිවැරදි පිළිතුර සඳහා ලකුණු 10 ක් ලබා දීමේ අවස්ථාව සලකමු.

මෙහි දී ලකුණු පිරිනැමීමට පෙර පිළිතුර වැරදි හෝ නිවැරදි බව හෝ තීරණය කළ යුතු ය. පිළිතුර නිවැරදි නම් පමණක් ලකුණු 10 ක් ලැබේ. වැරදි පිළිතුරු සඳහා ලකුණු හිමි නොවේ. මෙවැනි අවස්ථා සඳහා තේරීම් පාලන ව්‍යුහ භාවිත යොදා ගන්නා ආකාරය විමසා බලමු. (ගැලීම් සටහන 4 බලන්න.)




ගැලීම් සටහන 4 - වැරදි/නිවැරදි පිළිතුරු සඳහා ලකුණු පිරි(නො)නැමීම

**උදාහරණ 4** සමාන නොවන සංඛ්‍යා දෙකක් අතරින් විශාල සංඛ්‍යාව සෙවීම

මෙහි දී එකිනෙක අසමාන සංඛ්‍යා දෙකක් ආදානය ලෙස ලබා ගැනේ. එම සංඛ්‍යා දෙක සංසන්දනය කර පළමු අගය දෙවන අගයට වඩා විශාල නම් පළමු අගය විශාල බව ද, එසේ නොවන අවස්ථාවල දෙවන අගය විශාල බව ද ප්‍රතිදානය වේ. (ගැලීම් සටහන 5 බලන්න.)




ගැලීම් සටහන 5 - විශාල සංඛ්‍යාව සෙවීම





ක්‍රියාකාරකම් සඳහා වැඩපොතේ 4.2 සිට 4.3 දක්වා බලන්න.



සටහන - පුනර්කරණය (repetition) නැමැති පාලන ව්‍යුහය පිළිබඳව 9 වසරේ දී අධ්‍යයනය කිරීමට ඔබට හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 4.3 Scratch තේරීම් පාලන ව්‍යුහය

Scratch යනු ක්‍රමලේඛනය (programming) පහසු කිරීම සඳහා නිර්මාණය කරන ලද නිදහස් හා විවෘත ප්‍රභව දෘශ්‍ය ක්‍රමලේඛන භාෂාවකි. මේ මගින් ක්‍රීඩා, සංගීත, සජීවීකරණ (animation), අන්තර් ක්‍රියාකාරී කතා (interactive stories) සහ වෙනත් නිර්මාණ සිදු කළ හැකි ය. මේ පිළිබඳ මූලික දැනුම 7 ශ්‍රේණියේ තොරතුරු හා සන්නිවේදන තාක්ෂණය පොතෙන් ලබා ගත හැකි ය.

Scratch යන ක්‍රමලේඛ ගොඩනැගීමේ දී තේරීම් පාලන ව්‍යුහ මූලික ආකාර දෙකකින් යොදා ගත හැකි ය.

1. IF... THEN උපදෙස් කාණ්ඩය
2. IF... THEN... ELSE... උපදෙස් කාණ්ඩය

වගුව 1 - තේරීම් පාලන ව්‍යුහය




| IF... THEN උපදෙස් කාණ්ඩය (block) | IF... THEN... ELSE... උපදෙස් කාණ්ඩය (block) |
|---|---|
| කොන්දේසිය (condition) ස්ථානගත කළ යුතු තැන<br>කොන්දේසිය සත්‍ය වූ විට ක්‍රියාත්මක විය යුතු උපදෙස් ස්ථානගත කළ යුතු තැන | කොන්දේසිය (condition) ස්ථානගත කළ යුතු තැන<br>1. කොන්දේසිය සත්‍ය වූ විට ක්‍රියාත්මක විය යුතු උපදෙස් ස්ථානගත කළ යුතු තැන<br>2. කොන්දේසිය අසත්‍ය වූ විට ක්‍රියාත්මක විය යුතු උපදෙස් ස්ථානගත කළ යුතු තැන |
| කොන්දේසිය සත්‍ය වූ විට පමණක් උපදෙස් ක්‍රියාත්මක කෙරේ. | කොන්දේසිය සත්‍ය වූ විට පළමු උපදෙස් කාණ්ඩය ක්‍රියාත්මක කෙරේ.<br>කොන්දේසිය අසත්‍ය වූ විට දෙවන උපදෙස් කාණ්ඩය ක්‍රියාත්මක කෙරේ. |

## සැසඳුම් (Comparison) උපදෙස් කාණ්ඩ වර්ගය

ක්‍රමලේඛ සංවර්ධනයේ දී අගයයන් දෙකක් සැසඳීමෙන් පසු තීරණ ගැනීමට සිදුවන අවස්ථා ද පවතී. මෙහි දී එක් අගයක් තවත් අගයකට වඩා කුඩා ද, විශාල ද, සමාන ද ආදි වශයෙන් සැසඳීමෙන් පසු තීරණ ගනු ලැබේ.

අගයයන් දෙකක් සැසඳීමේ දී පහත වගුවේ දැක්වෙන උපදෙස් කාණ්ඩ භාවිත කෙරේ. මේවා මගින් අගයයන් සසඳා සත්‍ය (true) හෝ අසත්‍ය (false) ලෙස පිළිතුරු ලබා දේ.

වගුව 2 - සැසඳුම් කාරක

| උපදෙස් කාණ්ඩය | උදාහරණය | පිළිතුර |
|---|---|---|
| [ ] < [ ] වම්පස අගය දකුණුපස අගයට වඩා කුඩා ද යන්න සැසඳේ | 1 < 2 | සත්‍ය |
| | 2 < 1 | අසත්‍ය |
| [ ] = [ ] වම්පස අගය දකුණුපස අගයට සමාන ද යන්න සැසඳේ | 2 = 2 | සත්‍ය |
| | 1 = 2 | අසත්‍ය |
| [ ] > [ ] වම්පස අගය දකුණුපස අගයට වඩා විශාල ද යන්න සැසඳේ | 2 > 1 | සත්‍ය |
| | 1 > 2 | අසත්‍ය |



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 4.4 බලන්න.

## තාර්කික (Logical blocks) ප්‍රකාශ සහිත උපදෙස් කාණ්ඩ වර්ගය

සැසඳුම් උපදෙස් කාණ්ඩ එකිනෙක තාර්කික ව සම්බන්ධ කිරීමට මෙම උපදෙස් කාණ්ඩ යොදා ගනු ලැබේ. තාර්කික උපදෙස් කාණ්ඩ වර්ග තුනකි.

1. and
2. or
3. not




වගුව 3 - තාර්කික කාරක

| උපදෙස් කාණ්ඩය | උදාහරණය | පිළිතුර |
|---|---|---|
| and<br>වම්පස හා දකුණුපස ප්‍රකාශ දෙක ම සත්‍ය වේ නම් පමණක් පිළිතුර සත්‍ය වේ. | 2 < 4 and 2 = 2<br>2 < 4 and 2 = 4 | සත්‍ය<br>අසත්‍ය |
| or<br>වම්පස හා දකුණුපස ප්‍රකාශ දෙක ම හෝ එකක් හෝ සත්‍ය වේ නම් පිළිතුර සත්‍ය වේ. | 2 < 4 or 2 = 4<br>2 < 2 or 2 = 4 | සත්‍ය<br>අසත්‍ය |
| not<br>ප්‍රකාශය අසත්‍ය නම් පිළිතුර සත්‍ය වේ. ප්‍රකාශය සත්‍ය නම් පිළිතුර අසත්‍ය වේ. | not 2 = 4<br>not 2 < 4 | සත්‍ය<br>අසත්‍ය |



ක්‍රියාකාරකම සඳහා වැඩපොතේ 4.5 බලන්න.

## 4.3.1 තේරීම් පාලන කාණ්ඩය සහිත Scratch ක්‍රමලේඛ ගොඩනැගීම

**උදාහරණ 1** රුපියල් 5000 ක ශේෂයක් ඇති ගිණුමකින් මුදලක් ආපසු ලබා ගත් පසු ගිණුම් ශේෂය ප්‍රකාශ කිරීම

ගිණුමෙන් මුදල් ලබා ගැනීමේ දී ගිණුම් ශේෂය පරීක්ෂා කර එය ඉල්ලුම් කෙරෙන මුදලට වඩා වැඩි නම් පමණක් මුදල් ලබා දෙනු ලැබේ. මුදලක් ලබා ගත් විට ශේෂයෙන් එම මුදල අඩු කර ගෙවනු ලැබේ. (ගැලීම් සටහන 6 සහ Scratch ක්‍රමලේඛය 2 බලන්න.)




Scratch ක්‍රමලේඛය 2 - ගිණුම් ශේෂය ප්‍රකාශ කිරීම

ගැලීම් සටහන 6 - ගිණුම් ශේෂය ප්‍රකාශ කිරීම

**උදාහරණ 2** ධන නිඛිල සංඛ්‍යාවක් ආදානය කළ විට එය ඔත්තේ ද ඉරට්ටේ ද යන්න ප්‍රකාශ කිරීම

සංඛ්‍යාවක් තවත් සංඛ්‍යාවකින් බෙදූ විට ඉතිරි වන අගය සෙවීම සඳහා MOD නම් වූ ගණිත කාරකය යොදා ගැනේ. උදාහරණයක් ලෙස 13 MOD 5 හි අගය 3 වේ. එනම් 13, 5න් බෙදූ විට ඉතිරි වන අගය 3 කි.

$$\begin{array}{r|l} & 2 \\ 5 & 13 \\ & 10 \\ \hline & 3 \leftarrow \text{ශේෂය} \end{array}$$

13 MOD 5 = 3

ඒ අනුව සංඛ්‍යාවක් 2න් බෙදූ විට ඉතිරි අගය 0 නම් එය ඉරට්ටේ අගයකි. ඉතිරි අගය 1 නම් එය ඔත්තේ අගයකි. (ගැලීම් සටහන 7 සහ Scratch ක්‍රමලේඛය 3 බලන්න.)

